# The Fear of the Lord



Ho tšaba Jehova ke moqhaka oa bohlale, o hōlisang khotso le bophelo bo botle; e leng dineo tsa Modimo: mme ho eketsa thabo ya bona ba o ratang. Motso wa bohlale ke ho tshaba Jehova, mme makala a teng ke bophelo bo bolelele. MOEKLESIA 1:18,20

Tadimang meloko ya kgale, mme le bone; Na ho na le motho ea neng a tšepile Jehova, 'me a soaba? Kapa na ho na le e mong ea ileng a lula tšabong ea hae, 'me a lahloa? Kapa ke mang eo a kileng a mo nyedisa, ya mmitsang? Ba tshabang Jehova ba ke ke ba tlola Lentswe la hae; mme ba o ratang ba tla boloka ditsela tsa hae. Ba tšabang Jehova ba tla batla se molemo, se mo khahlisang; mme ba ba mo ratang ba tla tlala molao. Ba tshabang Jehova ba tla lokisa dipelo tsa bona, ba ikokobetse pela hae; ba re: Re tla wela matsohong a Jehova, e seng matsohong a batho; MOEKLESIA 2:10,15-18

Ho tšaba Jehova ho etella pele ho fumana borena, empa bokhopo le boikhohomoso ke ho lahleheloa ke hona. Banna ba baholo, le baahloli, le ba matla, ba tla hlomphuoa; leha ho le jwalo ha ho le ya mong ho bona ya tshabang Jehova. MOEKLESIA 10:21,24

Ngwanaka, o se ke wa tshaba hore re a futsaneha, hobane o na le maruo a mangata, ha o ka tshaba Modimo, wa furalla sebe sohle, wa etsa se o kgahlisang. TOBITE 4:21

Le mpe le tshabe Jehova, le mo sebeletse ka nnete ka dipelo tsa lona tsohle, hobane le elellwe tse kgolo tseo a le etseditseng tsona. 1 SAMUELE 12:24

Joale bohlale bo tsoa kae? le sebaka sa kutlwisiso se kae? A re ho motho: Bona, ho tshaba Jehova ke bona bohlale; mme ho furalla bobe ke kutlwisiso. JOBE 28:20,28

Ho tšaba Jehova ho hloekile, ho hlola ka ho sa feleng, likahlolo tsa Jehova ke 'nete, li lokile kaofela. —Pesaleme ea 19:9

A lefatshe lohle le tshabe Jehova, baahi bohle ba lefatshe ba mo tshabe! —Pesaleme ea 33:8

Tšabang Jehova, lōna bahalaleli ba hae, hobane ba mo tšabang ha ba hloke letho. Tloong, lona bana, le mmamele, ke le rute ho tshaba Jehova. Ke motho ofe ya ratang bophelo, ya ratang matsatsi a mangata, hore a tle a bone tse molemo? Thibela leleme la hao bobeng, le melomo ya hao ho bua leshano. Tloha bobeng, o etse botle; batlang kgotso, mme o e phehelle.
— Pesaleme ea 34:9, 11-14

Tšimoloho ea bohlale ke ho tšaba Jehova, bohle ba etsang litaelo tsa hae ba na le kutloisiso e ntle; —Pesaleme ea 111:10

Lona ba tshabang Jehova, tshepang Jehova: ke yena thuso ya bona le thebe ya bona. O tla hlohonolofatsa ba tšabang Jehova, ba banyenyane le ba baholo. — Pesaleme ea 115:11, 13

A ba ke ba re ba tshabang Jehova, mohau wa hae ke o sa feleng!
—Pesaleme ea 118:4

Leha moetsadibe a etsa bobe ka makgetlo a lekholo, mme matsatsi a hae a ntse a lelefala, leha ho le jwalo, ruri ke a tseba hore ho tla ba molemo ho ba tshabang Modimo, ba tshabang pela wona. Empa e mobe a ke ke a phela hantle, a ke ke a lelefatsa matsatsi a hae a jwaloka moriti; hobane ha a tshabe Modimo.
MOEKLESIA 8:12-13

A re utloeng qetello ea taba kaofela: Tšaba Molimo, u boloke litaelo tsa oona, hobane ke eona tšoanelo eohle ea motho. Hobane Modimo o tla isa mosebetsi o mong le o mong kahlolong, hammoho le ntho e nngwe le e nngwe e patilweng, leha e le molemo, kapa e mpe. MOEKLESIA 12:13-14

Jehova o phahamile; hobane o ahile nqalong tse phahameng, o tlatsitse Sione ka kahlolo le ho loka. Mehla ea hao e tiea, le matla a poloko, e tla ba bohlale le tsebo; ESAIA 33:5-6

Hlomphang batho bohle. Ratang boena. Tšaba Molimo. Tlotlang morena. 1 PETROSE 2:17

Le re ka lentsoe le phahameng, Tšabang Molimo, le mo tlotlise; hobane hora ya kahlolo ya hae e tlile, mme le kgumamele ya entseng lehodimo, le lefatshe, le lewatle, le didiba tsa metsi.
TŠENOLO 14:7

Tšimoloho ea tsebo ke ho tšaba Jehova, empa maoatla a nyelisa bohlale le thuto. Liproverbia 1:7

O se ke wa ipona bohlale, o tshabe Jehova, o furalle bobe.
E tla ba pholiso mokhubung oa hao, le moko masapong a hao.
Liproverbia 3:7-8

Ho tshaba Jehova ke ho hloya bobe;
Liproverbia 8:13

Tšimoloho ea bohlale ke ho tšaba Jehova, tsebo ea ea halalelang ke kutloisiso. Liproverbia 9:10-11

Ho tšaba Jehova ho eketsa matsatsi, empa lilemo tsa ba khopo li tla khutsufatsoa. Liproverbia 10:27

Ho tshabang Jehova ho na le tshepo e tiileng, mme bana ba hae ba tla ba le setshabelo. Ho tšaba Jehova ke seliba sa bophelo, ho qoba maraba a lefu.
Liproverbia 14:26-27

Bonyenyane bo nang le ho tshaba Jehova bo molemo ho feta letlotlo le leholo le ditsietsi tse nang le tsona. Ho tšaba Jehova ke thuto ea bohlale; mme boikokobetso bo etella hlompho pele.
Liproverbia 15:16,33

Ka mohau le nnete bokgopo bo hlakolwa, mme ka ho tshaba Jehova batho ba fapoha bobe. Liproverbia 16:6

Ho tšaba Jehova ho isa bophelong; a ke ke a otloa ke bobe.
Liproverbia 19:23

Ka boikokobetso le ho tšaba Jehova ke maruo, le hlompho, le bophelo. Liproverbia 22:4

Pelo ya hao e se ke ya honohela baetsadibe, empa o nne o tshabe Jehova ka matsatsi wohle. Etsoe ka sebele ho na le bofelo; mme tebello ya hao e ke ke ya kgaolwa. Liproverbia 23:17-18

A re ho baahlodi: Le hlokomele seo le se etsang, hobane ha le ahlolele motho, empa le ahlolela Jehova ya nang le lona kahlolong. Ka baka leo, tshabo ya Jehova e ke e be hodima lona; elang hloko, le e etse: hobane ho Jehova, Modimo wa rona, ha ho bokgopo, leha e le ho tsholla batho, leha e le ho amohela dimpho.
2 Likronike 19:6-7